# БЕРАШНА НИЗАМ ЛАТТОРАН МЕХАЛАЛЛА

**Бер Iамаде иза дIадахьа дезачу некъах,**
**тIаккха иза воккха хилча,**
**иза цунах дIадер дац. Притчи 22:6**



Дай-наношна

Хьажал, бераш Везачу Элан ирс ду, кийрара бераш а Цунна ял ю. Забур 127:3.
Шен Iаса ца кхоош волчунна шен кIант ца веза, ткъа иза везачо иза хьалхxе таIзар до. Притчи 13:24
Везачу Элах кхерарехь чIогIа тешам бу, Цуьнан берашна ларвала меттиг хир ю. Притчи 14:26
Сатийсам болчу хенахь хьайн кIантана таIзар де, цуьнан мохь беттарх хьайн са а ма лойла. Притчи 19:18
Беран даг чохь сонталла дIаюьзна ю; Амма нисбечу Iасано иза цунна генадоккхур ду. Притчи 22:15
Берана таIзар ма дита, хIунда аьлча ахь цунна Iаса йиттича, иза лийр вац. Ахь цунна Iаса тоьхна, жоьжахатера цуьнан са кIелхьардоккхур ду. Притчи 23:13—14
Iасано а, хьехамаро а хьекъалалла ло, ткъа ша шена тIехь дитинчу беро шен нана юьхьIаьржа хIоттош ю. Притчи 29:15
Хьайн кIант нисве, тIаккха цо сапаргIатдоккхур ду хьуна. ХIаъ, Цо хьан синна хазахетар лур ду. Притчи 29:17
Хьан массо а берашна Везачу Эло Iамор ду. Хьан берийн синпаргIато йоккха хир ю».
ЕшаI-ЯхIу 54:13

Берашна лерина

Хьайн ден а, нана а лерам бе, хьан Везачу Дала хьуна лучу лаьтта тӀехь дехха дехир ду хьан. Исход 20:12
Сан кӀант, Везачу Эло еш йолу таӀзар сийсаз ма ло ахь. Цуьнан хьехам бан а ма кӀадло, хӀунда аьлча Везачу Эло шена везаш верг нисво. Дас шена хазахетачу кӀантах терра. Притчи 3:11—12
Сулим-пайхамаран кицанаш. Хьекъал долчу кӀанта шен да хазахетарца воккху, ткъа сонтачу кӀанта шен ненан сингаттам бо. Притчи 10:10.
Хьай винчу дега ладогӀа, хьайн нана къона хилча, сийсаз а ма е. Притчи 23:22
Бераш, Везачу Элан гӀуллакххехь шайн дай-нанойн муьтӀахь хила, хӀунда аьлча иза нийса ду. Хьайн ден а, ненан а ларам бе. Иза хьалхара весет ду, дош а долуш.
Хьуна дика хилийтархьама а, хьо лаьтта тӀехь дуккха а вехархьама а». Эфесянам 6:1—3.

Хьайн даггара сий де, ненан гӀайгӀанаш диц ма де. Дагахь латтаделахь, Хьо царех вина хилар. Цара хьайна динарг муха бекхам бийр бу ахь царна?» Екклезиаст 7:27—28

Вай вешан берашна низам дича, хӀинца доьлхур ду уьш, амма тӀейогӀучу хенахь самукъадолуш хир ду. Вай вешан берашна низам ца дахь, хӀинца самукъадолуш хир ду, амма тӀейогӀучу хенахь доьлхур ду.

Бераш вайн мехкан кхане ю. Амма уьш низам доцуш къанлуш хилча, муха хир ю вайн мехкан кхане?

Воккхачу стеган дерриге а вон амалш ю, иза жима волуш нисдина а, низамехь а ца хилла. Делах кхоьруш бераш кхио деза вай.

Ас дийна поппар схьаийцира
И кӀеда-мерза кхолладелла иза де-дийне мел долу
Юха веара со шераш дӀадахча
Ас хьаьжна стаг вара иза .
Цо хӀинца а и хьалхе импресс лелош
Ткъа ас иза кхин цкъа а хийца йиш яцара